# HAJ ADALGALARYNYŇ
# S Ö Z L Ü G I

**Afaky**

Mekgäniň töweregindäki “mikat” diýilýän ýerleriň düzümine girýän ýerleriň çäginden daşarda ýaşaýan musulmanlar.

**Altyndan ternaw**

Käbäniň üçeginde birikýän ýagmyr suwlarynyň daşaryk akmagyny üpjün etmek maksady bilen Hatymyň ornaşdyrylan tarapyndaky diwaryň üstüne ýerleşdirilen we altyndan guýlup ýasalan ternaw.

**Arafat**

Mekgäniň takmynan 25 km günorta-gündogarynda (pyýada 6 sagatlyk aradaşlykda ýerleşýän) Haremiň çäkleriniň daşyndaky ýeriň ady. Hajyň iki rüknünden biri bolan “Wakfa” zülhijjäniň 9-njy gününde, şol ýerde berjaý edilýär. “Jebeli-rahme” (rehmet dagy) diýilýän depe hem şol taýdadyr. “Nemire metjidiniň” günorta bölegi bolsa, Arafatyň çäklerindäki ýerleriň daşynda diýlip hasap edilýär.

Leksik taýdan bilmek, aňmak we tanamak manylaryny bildirýän “a-r-f” işliginden ýasalan “**Arafat**” Mekgäniň 25 km günorta-gündogarynda ýaýrap ýatan giňişik we giň meýdan hökmünde mälimdir. Gündogar, demirgazyk we günorta tarapy daglar bilen gurşalandyr. Arafat “**Hiliň**” çäklerinde bolanlygy sebäpli “**Haremiň**” çäginden daşarda ýerleşýär. Haremiň çäkleri bilen Arafatyň arasynda Urene jülgesi bar. Arafatyň ortasynda “**Jebeli-Rahme**” (*rehmet dagy*), günbatarynda “**Nemire metjidi**” ýerleşýär. Arafat häzirki döwürde gür agaçly meýdana eýe bolup, dokuz sany uly awtomagistralyň üsti bilen **Müzdelifä** birikýär. Hajyň esasy rükni bolan wakfa bu ýerde berjaý edilýär.

**Arafa güni**

Leksik manysy bilmek, düşünmek we tanamak manysyny bildirýän “a-r-f” işliginden gelip çykan “**Arafa**” zülhijje aýynyň 9-njy (*gurbanlyk baýramyndan bir gün öňki*) gününe aýdylýar. Arafat wakfasy şol günde berjaý edilýär.

**Ashaby fil**

Köp sanly pil bilen Mekgäni ýykmak maksady bilen gelen Ýemen hkümdary Ebrehäniň goşuny Müzdelifeden soňra gelýän Meşagry Haramyň golaýyndaky Batny-muhassyr diýilýän ýerde heläkçilige sezewar edilipdir.

**Baby jibril**

Pygamberimiziň Medineýi münewwerede gurduran metjidiň gündogar tarapyndaky kyla golaý gapysy.

**Babur-rahme**

Rehmet gapysy. Medinede pygamberimiziň gurduran metjidiň günbatar diwaryndaky demirgazyk burçuna golaý gapysy.

**Babus-salam**

**1.** Mesjidi Haramyň gündogar tarapyna açylýan, Baby Şeýbe diýlip atlandyrylýan gapysy.

**2.** Mesjidi Nebiýniň günbatar diwarynda kybla golaý Baby Merwan diýlip atlandyrylýan gapysy. Mesjidi Nebiýniň gapylarynyň iň ulusy we iň kaşaňlysydyr.

**Babut-tewessul**

**1.** Mesjidi Nebiýniň demirgazyga açylýan gapysy.

**2.** Hijriniň ikinji ýylynda, rejep aýynda, kyblanyň Kudus tarapyndan Käbä tarap öwrülmegi barasynda aýat gelende, metjidiň Mekgä tarap açylýan gapysy ýapylyp, garşy gabadyna, ýagny Şam tarapyna täze gapy ýasalypdyr. Häzirki wagtda bu gapa Babut-tewessul diýilýär.

**Bedel**

Başga biriniň adyna haj edýän, wekil hökmünde haja ugradylýan kişi diýmekligi aňladýar.

**Budne**

Düýe we sygyr ýaly iri haýwanlardan bolan gurbanlyk mallar “budne” diýlip atlandyrylýar.

**Dem**

Goýun we geçi görnüşli ownuk şahly gurbanlyk mallaryna “dem” diýilýär.

**Demi şükran**

Şükür gurbanlygyny aňladýan adalga.

**Demi jubran**

Jerime gurbanlygyny aňladýan adalga.

**Ebtah**

Hajylaryň hoşlaşyk togabynyň öňündäki gün Mekge bilen Minäniň (muhassap) arasynda düşläp, bu ýerde öýle, ikindi, agşam we ýassy namazlaryny okaýan, az salym dynç alyp, säher wagtyna çenli hoşlaşyk togaby üçin Mekgä tarap ýola çykýan ýeriň adydyr. Bu ýere "bahta" ýa-da "hasba" hem diýilýär.

**Eýýämi mina**

Mina günleri diýmekligi bildirýär. Zülhijje aýynyň 10-njy, 11-nji we 12-nji günleridir. Şol günlerde hajylar Minada bolýarlar we şeytan daşlamak wezipesini ýerine ýetirýärler.

**Eýýämi nahr**

Gurbanlyk mallarynyň soýulýan günlerini aňladýar. Zülhijje aýynyň 10-njy, 11-nji we 12-nji günleridir.

**Eýýämi teşrik**

Teşrik günlerini beýan edýär. Zülhijjäniň 9-13-nji günleridir. Şol günlerde teşrik tekbirleri aýdylýar.

"***Teşrik***" arap dilinde etleri dograp guradyp, kakatmak diýmekligi aňladýar. Öňki döwürlerde baýramyň birinji güni Minada soýlan gurbanlyk mallarynyň etleri baýramyň 2-nji, 3-nji we 4-nji günlerinde Günüň jöwzasynda kakadylypdyr. Şol sebäpden bu üç güne et kakadylýan günler manysyny bildirýän "***Eýýämi teşrik*** " diýlipdir**.**

**Fewat**

Göz öňünde tutulan wagtyň dowamynda Arafat wakfasyna ýetişip bilmezligi, wakfanyň wagtynda amala aşyrmazlygyny bildirýän adalga.

**Fidýe**

Ybadat edilende edilýän säwlikdir ýalňyşlyklaryň gutarnykly aradan aýrylmagy üçin tölenýän jerimelere "fidýe" diýilýär.

**Gurbanlyk**

Allatagala gurbanlyk etmek bilen doly bolmasa-da, şükür etmekligiň ýoluny bize salgy beripdir. Ýöne hajda soýulýan gurbanlyk bilen beýleki adamlaryň gurbanlyk baýramynda soýýan gurbanlyk mallaryny garyşdyrmaly däldir. Hajdaky gurbanlyk, haj ýaly juda kyn ybadatyň berjaý edip bilmegiň şükranasynyň beýanydyr.

**Gurbanlyk**

Leksik taýdan ýakynlaşmak, Allatagala ýakynlaşmaga sebäp bolup biljek zat manysyny bildirýän "gurban" dini adalga hökmünde ybadat maksady bilen kesgitlenen şertlere gabat gelýän maly usulyna laýyklykda soýmaklyga we şol maksada laýyklykda soýulan maly aňladýar. Arap dilinde usulyna laýyklykda soýulan mala "**udhiýe**" diýilýär.

**Haj**

Wagty bellenen günlerde Käbäni we onuň töweregindäki käbir mukaddes ýerleri usulyna laýyklykda zyýarat etmek we şol ýerlerde berjaý edilmeli beýleki düzgünleri (menäsik) ýerine ýetirmek.

Hijriniň 9-njy ýylynda Medinede parz edilen hajyň parz bolmagy Kurany Kerim, pygamberimiziň sünneti we ijmag bilen tassyklanypdyr. Äli-Ymran süresiniň 97-nji aýatynda: "Ýol (harajatyna) güýji ýetýänleriň Allanyň öýüni (Käbäni) haj we zyýarat etmeklik ynsanlaryň Allatagala bolan borçlarydyr" diýlip nygtalypdyr.

**Haj etmeklik** akyl saglygy ýerinde, kämillik ýaşyna ýeten, erkin we güzerany üçin gerekli bolan serişdesinden agdyk haja gidip baryp gaýtjak mukdarda halal puly, maddy mümkinçiligi bolan her bir musulmana parzdyr. Haj ybadaty musulmançylygy bäş sany şertinden biridir.

Haj kesgitlenen wagtyň çäklerinde yhram lybasyny geýip, Arafatda we Müzdelifede wakfany berjaý edip, Käbäni togap edip, Safa we Merwe depeleriniň arasynda sagyý ýerjaý etmek arkaly amala aşyrylýar.

**Haj aýlary**

Haj düzgünleriniň (menäsik) başlanýan we dowam edýän aýlarydyr. Olar şowwal we zülkada aýlary bilen, zülhijjäniň ilkinji on günüdir. Bu aýlardan öň

yhrama girmegiň mehruhdygy göz öňünde tutulyp, hajyň beýleki düzgünlerini (menäsigini) berjaý etmek dürs hasaplanmandyr.

**Haj günleri (eýýamul-haj)**

Eýýamy-maglumat (Mälim edilen günler): Zülhijjäniň ilkinji 10 güni. Terwiýe, Arafa we gurbanlyk soýulýan günler şol günlerdendir. Eýýamy-magdudat (hasaplanan günler): Bäş wagt namazyň parzlaryndan soň "tekbir" okalýan günlerdir. Arafa güni (9-nji zülhijje) säher wagty baýramyň dördünji (13-nji zülhijje) gününe çenli 5 günlap okalýar. Bulara "Eýýamy-teşrik" (Teşrik tekbirleriniň okalýan günleri) diýilýär.

Ýowmy-terwiýe (terwiýe güni): Zülhijjäniň 8-nji güni. Hajylaryň şol günüň ertir namazyny Mekgede okap, Gün dogandan soň Mina çykmaklary we şol güniň gijesini bolsa Minada geçirmekleri sünnetdir.

Terwiýe "suwa ýakmak" ýa-da "ukuda görlen düýş barasynda pikirlenmek" diýmekligi aňladýar. Minada suw gyt bolandygy sebäpli, hajylar we haýwanlary mazaly suwa gananlaryndan soň Mekgeden çykandyklary ýa-da Hezreti Ybraýym ukuda gören düýşi barasynda şol gün karar bermek maksady bilen oýlanyşandygy üçin, bu güne "Terwiýe güni" diýilýär.

"Hezreti Ybraýym öz ogly Ysmaýyly gurbanlyk deregine soýmak bilen baglanyşykly düýşüni şol gije görüpdir, terwiýe güni şol düýşüniň sadyk (hakykata gabat gelýän düýşdigi ýa-da däldigi) barasynda köp pikirlenipdir, ertesi gün, ýagny Arafa güni onuň "sadyk düýşdügine" (Pygamberiň görýän hakyky düýşi) göz ýetiripdir. Baýram güni Hezreti Ysmaýyly gurbanlyk deregine soýmaga synanyşyk edendigi" barasynda rowaýatlarda dürli maglumatlar getirilýär.

Ýowmy-Arafa (Arafa güni): Zülhijjäniň 9-njy güni. Hajyň iň möhüm rukni bolan "wakfa" Arafat dagynyň töwereginde şol günde berjaý edilýär.

Ýowmy-nahr (Gurbanlyk soýulýan gün): Zülhijjäniň 10-njy güni.

Eýýamy-nahr (Gurbanlyk soýulýan günler): Zülhijjäniň 10-11-12-nji günleridir. Hajylar şol günlerde "Mina" diýilýän ýerde bolýandyklary sebäpli bu günlere "Eýýamy-mina" (Mina günleri) diýilýär.

Eýýamy-teşrik (Teşrik günleri): Zülhijjäniň 11-12-13-nji (baýramyň 2-3-4-nji) günleridir. 5 wagt namazyň parzlaryndan soň teşrik tekbirleriniň okalýan Arafa gününiň säherinden, baýramyň 4-nji gününiň agşamyna çenli aralykda jemi 5 günläp dowam edýän aýratyn günlerdir.

Eýýamy-mina (Mina günleri): Minada şeýtan daşlama (remýi-jimar) düzgünleriniň (menäsikleriniň) amala aşyrylýan günleridir.

**Hajyň ýerine ýetirilişiniň görnüşleri**

Ýerine ýetirilişi taýdan haj üç topara bölünýär:

“Ifrat hajy”: umrasyz edilýän hajdyr. Haj aýlarynda hajdan öň umrany berjaý etmän diňe haj menäsiklerini ýerine ýetirýänler “ifrat hajyny” berjaý edýärler.

“Temettug hajy”: şol bir ýylyň dowamyndaky haj aýlarynda umra we hajy aýry-aýry yhramlar bilen berjaý etmekdir. Haj aýlary girenden soň umra edip, yhramdan çykan, soň ýurtlaryna dolanmanka ýaňadandan yhrama girip, haj menäsigini berjaý edýän kişiler “temettug hajyny” amala aşyrýarlar.

“Kyran hajy”: ikisine bir wagtda niýet edip, umra we hajy bir yhramda utgaşdyrmak arkaly amala aşyrmakdyr. Haj aýlarynda öňinçä umra edip, yhramdan çykman (şol bir yhram bilen) haj menäsiklerini hem berjaý edýän kişiler “kyran hajyny” amala aşyrýarlar.

**Hajyň görnüşleri**

Hökümi taýdan haj parz, wajyp we nepil diýlip jemi üç görnüşe bölünýär.

**Parz hajy**

Dinde göz öňünde tutulan şertleri özünde jemleýän kişileriň ömürlerinde bir gezek berjaý etmekleri hökmany diýlip hasaplanýan hajdyr. Bu şertleriň haýsy görnüşden ybaratdygy ýeri gelende beýan ediler.

**Wajyp hajy**

Parz ýa-da wajyp däldigine garamazdan islendik kişiniň aýdan-diýenlerini berjaý etmek üçin özüne wajyp bolan hajydyr. Başlandan soň bozulan nepil hajyň kazasy hem wajypdyr.

**Nepil hajy**

Parz kabul edilýän haj ýerine ýetirilenden soň ikinji, üçünji gezek edilýän haj nepil hasaplanmak bilen haj etmek hökmany bolmaýan, mysal üçin çagalaryň ýa-da gullaryň (köne fykyh kadasyna görä) etjek hajy nepil bolýar.

**Haj aýlary**

Şowwal, zülkada aýlary bilen zülhijjäniň başdaky on günüdir.

**Hajyň wagty**

Arafa we baýram günleri bilen birlikde jemi bäş gündür.

**Hajjy-asgar**

Kiçi haj diýmekligi bildirip, umra mansyny aňladýar.

**Hajjy-ekber**

Arafa güni juma gününe gabat gelende berjaý edilýän haja hajjy ekber diýilýär. Pygamberimiz ömründe bir gezek haja gidipdir, ol hem bolsa arafa güni juma gününe gabat gelendigi sebäpli hajjy ekber diýlipdir.

**Hajjy-mebrur**

Ynsanlara hödür-kerem edip, ýakymly gürlemek we günä işlemezlik şerti bilen amala aşyrylýan birkemsiz hajdyr. Esasy alamaty bola hajdan dolanyp geleniňde öňki ýagdaýyňdan has haýyrly adam bolup, dolanyp gelmek we günä işlere baş goşmazlykdyr.

**Hajary-eswed**

18-19 sm ölçeginde, gyrmyza çalymdaş, garamtyk, ýalpyldawuk daş. Käbe salnanda Hezreti Ysmaýyl tarapyndan Ebu Kubeýs dagyndan alnan bu daş, togap edilip başlanýan ýere belgi-nyşan hökmünde ýerleşdirilip, şu wagtky Käbäniň burçuna ornaşdyrylypdyr. Togap edilip başlananda her bir şawtyň ahyrynda we sagýa başlananda bu daşy istilam (iki eliňi öňe uzadyp, daşa salam bermek) etmek sünnetdir. Hezreti Omar: “Men magat bilýärin, sen aslynda peýdasy hem, zyýany hem bolmaýan daş bölejigi. Eger Resulyllanyň (s.a.w.) seni ogşan pursadyny görmedik bolsadym, seni ogşamazdym” diýipdir.

**Halk we taksyr**

“Halk” saçy syrdyrmak, saç aldyrmak diýen ýaly manylary bildirýär. “Taksyr” bolsa saçy gysgaltmak, bir bölegini aldyrmak diýmekdir.

**Harameýn**

Iki harem manysyny bildirýän bu adalga Mekge we Medinäni beýan etmek üçin ulanylýar.

**Haremiň araçägi**

Mekge we töweregindäki ösümlikleri goparmaklyk we ýaşaýan haýwanlary awlamaklygy gadagan etmek maksady bilen çäkleri pygamberimiz tarapyndan kesgitlenen ýere “**Harem**” diýilýär. Bu çäkleriň daşyndaky ýerlere bolsa “**hil**” diýilýär. Haremiň çäklerini Jebraýyl perişdäniň görkezmegi netijesinde Hezreti Ybraýym tarapyndan anyklanypdyr, bu çäkleri görkezýän belgiler Muhammet pygamber tarapyndan gaýtadan kesgitlenipdir. Harem böleginiň Mekgä iň uzak çäkleri Jidde ugrundaky “**Hudeýbiýe**”, iň ýakyn çäkleri bolsa Medine ugrundaky “**Tengym**” diýlip atlandyrylýar. Haremiň çäklerinde ýaşaýanlar, umra üçin yhrama girmek maksady bilen, aglaba ýagdaýda Tengyma gidýändikleri sebäpli bu ýere “**Umra**”, bu ýerdäki metjide bolsa “**Umra metjidi**” diýilýär.

Leksik taýdan gadagan edilen ýer manysyny bildirýän “**Harem araçägi**” Mekke we onuň töwerek-daşyndaky meýdany düzüminde jemleýär. Mekge we onuň töwerek-daşyndaky ýerleriň bu hili atlandyrylmagy ynsanyň janyna howp salýan mör-möjeklerden we beýleki howply haýwanlardan beýlekileri öldürmeklik we ösümliklerini goparmaklyk gadagan edilmegi bilen baglanyşyklydyr.

Haremiň araçägi ilkinji gezek Jebraýylyň salgy bermegi bilen Hezreti Ybraýym (s.a.w.) kesgitläpdir, çäkleri görkezýän ýerleriň atlary bolsa has giçki döwürde Pygamberimiz (s.a.w.) tarapyndan anyklanypdyr. Bu çäkleriň Käbä iň golaýy Mekgä 8 km aradaşlykda ýerleşýän, Medine tarapyndaky “**Tengym**”; iň uzakda ýerleşýäni bolsa Taýyf tarapyndaky “**Jirana**” we **Jidde** tarapyndakysy **Hudeýbiýäniň** golaýyndaky “**Aşaýyr**” diýlip atlandyrylýan ýaşaýyş nokatlarydyr. Beýlekileri Yraga tarap gidýän ýolunyň ugrundaky “***Seniýýetul-jebel***”, Ýemen ýolunyň ugrundaky “***Edätu-Libn***” we Arafatyň çäklerindäki “***Batny-Nemire***” diýilýän ýerlerdir.

Kurany Kerimde Käbe “**el-Beytul-Haram**” (Mäide, 5/2) onuň daş töweregindäki metjide “**el-Mesjidul-Haram**” (Isra, 17/1) diýlip atlandyrylmak

bilen, bu metjidi düzümine alýan Mekge şähri bolsa “**Harem**” (Kasas, 28/57; Ankebut, 29/67), ýagny “hormata mynasyp” ýaly atlar bilen häsiýetlendirilipdir.

**Hatym we Hijri-Käbe**

Käbäniň demirgazyk-günbatar diwarynyň (Rukni-Yraky bilen Rukni-Şamynyň arasynda) garşy gabadynda, ýerden takmynan 1 m çemesi beýiklikde, 1,5 m galyňlykda ýarym töwerek şekilinde diwar bolup, muňa “Hatym”, bu diwar bilen Beýtullanyň arasyndaky boşluga “hijr” (Hijri-Käbe, Hijri-Ysmaýyl ýa-da Hatira) diýilýär.

Hijri-Käbede namaz okalyp, doga edilip bilner, ýöne Kybla deregine kabul edip, namaz okap bolmaýar.

Ilkinji gezek Hezreti Ybraýym tarapyndan bina edilen Käbä ýarym aýlaw görnüşli bu bölek ilk-ilkiler degişli bolupdyr. Pygamberimiziň pygamberliginden 5 ýyl töweregi öň Käbäniň kureýş tiresi tarapyndan durky täzelenende gurluşyk meteriallary ýetmezçilik edenligi sebäpli, bu bölek binadan bölünip aýrylypdyr. Hezreti Ysmaýyl bilen enesi Hajaryň bu ýere jaýlanandyklary barada käbir rowaýatlar we maglumatlar bar. Hijri Ysmaýyl Käbä degişlidigi sebäpli togaby bu diwaryň daşyndan aýlanyp, berjaý etmeklik wajypdyr. Käbäniň üstüne ýagýan ýagmyr suwlarynyň akmagyna hyzmat edýän “Altyndan guýlup ýasalan ternaw” (Mizaby-Käbe), Beýtullanyň bu bölegine tarap seredýän diwarynyň ýokarky böleginiň erňeginiň ortarasynda ýerleşýär.

**Hijri Käbe (hatyra, hijri-ysmaýyl)**

Käbäniň demirgazyk-günbatar diwary bilen “**Hatymyň**” arasyndaky boşlugyň adydyr. Bu ýere “**Hatyra**” we “**Hijri-Ysmaýyl**” hem diýilýär. Bu ýerde namaz okalýar we doga edilýär. Hezreti Ybraýym (a.s.) bilen ogly Ysmaýylyň (a.s.) guran Käbe binasyna ilk-ilkiler bu bölek hem degişli ekeni. Miladynyň 605-nji ýylynda geçirilen durkuny täzeleýiş işinde bu bölüm gurluşyk materiallary ýetmezçilik edendigi sebäpli Käbeden bölünip aýrylypdyr. Bu boşluk “Hatym” diýlip atlandyrylýan ýarym töwerek şekilli diwar bolup galypdyr.

**Hediý**

Haremiň çäklerinde haj bilen baglanyşykda soýulýan gurbanlyk mallaryna “Hediý” diýilýär.

Leksik taýdan sowat bermek, ugratmak, ýol görkezmek, yzyndan gitmek manylaryny bildirýän “**hediý**” haj adalgasy hökmünde haj we umra berjaý edilen wagtynda Haremde soýulýan gurbanlyk mallar, Käbä we Haremiň çäklerinde sowat deregine soýulýan gurbanlyk diýmekligi aňladýar. (Bakara, 2/196; Mäide, 5/2, 95, 97; Fetih, 48/25).

**Herwele**

Sagýyň her bir şawtynda Sapa we Merwe diýlip atlandyrylýan depeleriň arasyndaky jülgä baryp ýetilende, ýaşyl çyra bilen görkezilen sütünleriň arasynda erkekleriň haýdap, haýbatly we dogumly ýöremekleridir. Erkekler üçin sünnet kabul edilýän “herwele”, aýallar tarapyndan berjaý edilmeýär.

**Hil**

Haremiň çäkleri bilen mikatyň çäklerinde ýerleşýän ýerlere “hil” diýilýär. Leksik taýdan erkin hereket edilýän ýer manysyny bildirýän “hil araçägi” Haremiň araçägini öz içine alýan, Zulhuleýfe, Juhfe, Karn, Ýelemlem we Zaty Yrk ady bilen mälim ýaşaýyş nokatlaryny görkezýän hyýaly töwerek şekilli bolup, Haremiň araçäkleriniň arasyndaky ýerlerdir. Bu araçäge “hil” diýilýär. Haremiň araçäginde haram hasaplanýan işlerin bu ýerlerde halal kabul edilmegi bilen baglanyşyklydyr.

**Hira gowagy**

Nur dagyndaky gowaga aýdylýar. Pygamberimize ilkinji wahyý şol gowakda gelipdir.

**Hiliň çäkleri**

Haremiň çäkleri (ýagny yhram gadagançylyklaryny ýerine ýetirmeli çäkler) bilen mikat çäkleri (ýagny yhramsyz geçmeklik gadagan edilen çäkleriň) arasyndaky ýerlerdir.

**Hüjreýi-sagadat**

Medineýi münewwerede pygamberimiziň guburynyň ýerleşýän ýeri. Bu ýerde hezreti Ebu Bekir we hezreti Omar hem jaýlanypdyr.

**Jemgy-takdym**

Ikinjisiniň entek doly wagty girmänkä, iki wagt namazy bilelikde berjaý etmekdir. Hajda Arafa güni Arafatyň çägine girýän ýerlerde öýle bilen ikindi namazyny, öýläniň wagtynda bilelikde berjaý etmek sünnetdir.

**Jemgy-tehyr**

Birinjisiniň wagty geçenden soň, iki wagtyň namazyny bilelikde berjaý etmekdir. Hajda baýram gijesi Müzdelifede agşam we ýassy namazlaryny ýassynyň wagty girenden soň bilelikde berjaý etmek wajypdyr.

**Jemre**

Leksik taýdan çagyl daşy we oduň gory manysyny bildirýän “**jemre**”, haj adalgasy hökmünde hajy berjaý edýänleriň gurbanlyk baýramynyň günlerinde Minada, halk arasynda şeytan diýlip atlandyrylýan ýerlere zyňylýan owunjayk daşlaryň bir topbagyna aýdylýar. Bu daşlaryň zyňylýan ýerine göçme manyda jemre diýilýär.

**Jemreler**

Minada birek-birege ok atymy aralykda “3” sany daş üýşmegini (jemreleri) bildirýän adalga. Bular:

Akabe jemresi (Jemreýi-Akabe ýa-da Jemreýi-kubra): Mekge tarapyndaky jemreleriň birinjisine aýdylýar. Halk arasynda “Uly şeýtan” diýilýär.

Aralyk jemre (Jemreýi-wusta): Halk arasynda “Orta şeýtan” diýilýär.

Kiçi jemre (Jemreýi-ula): Halk arasynda “Kiçi şeýtan” diýilýär.

Şeýtan daşlama (remýi-jimar) bu üç jemräniň üçüsine aýdylýar.

**Jenaýat**

Hajda jerime tölemäge sezewar edýän amallara we hereketlere “jenaýat” diýilýär.

**Jidäl:** beýleki adamlar bilen jedelleşmek, olary kemsitmek we dawa etmek manysyny bildirýär. Yhramyň gadagançylyklaryndan biri hasaplanýar.

**Jennetul-mualla**

Mekgedäki mazarçylygyň ady. Hazreti Hatyja we käbir sahabalar şol ýerde jaýlanypdyr.

**Istilam**

Hajary-Eswede salam bermekligi aňladýar. Togap edilip başlananda ýa-da togap edilýän wagtynda her bir şawt tamamlananda; hajary-eswediň gabadyna gelnende we sagýa başlananda oňa salam bermek sünnetdir. Şonuň üçin hajary-eswede öwrülip, namaza duran ýaly tekbir we tehlil aýdylyp, elleriňi gulagyň gabadyna çenli galdyrmaly. “Bismillähi Allahu Ekber” diýip, daşyň üstüne iki elem ýerleşdirilýär we hajary-eswed öpülýär. Dyknyşyk sebäpli hajary-eswede ýakynlaşyp bolmasa, elleriň aýasyny Käbä öwrüp, iki eliňi hajary-eswediň üstüne goýýan ýaly edip ýokary galdyrmaly, gabadyna barlanda bolsa öňe uzadyp, hajary-eswede salam bermeli.

**Izar**

Bedeniň bilden aşaky bölegine dolanýan dolak ýaly lybasa “izar” diýilýär.

**Ihjaj**

Haj üçin tutum tutmaklygy aňladýar.

**Istigdat**

Haj ybadatyny berjaý edip bilmeklik üçin kişiniň beden we maly mümkinçilikleriniň ýeterlik derejede bolmagyny beýan edýär. Leksik taýdan bir zady edip bilmegi, güýjüň ýetmegini aňladýar.

**Kubbaýy hadra**

Mesjidi-Nebiýde pygamberimiziň guburynyň üstündäki ýaşyl gupba diýmekligi aňladýar.

**Käbe**

Allatagala ybadat etmek maksady bilen ýeriň ýüzünde ilkinji bolup bina edilen ybadathana. Käbe Mesjidi-Haramyň ortarasynda, diwarynyň boýy 11-12 m töweregi bolup, takmynan 13 m beýiklige eýe, daşdan salnan dört burç şekilli binadyr. Üsti her ýylyň haj möwsüminde täzelenýän gara örtük bilen örtülendir.

Burçlarynyň çaprazlaýyn iki sany çyzyk geçýän ýaly bolup görünýändigine garamazdan, bu çyzgylaryň uçlary, umuman, dört tarapy we ugry alamatlandyrýar diýlip, düşündirilýär. Bu burçlaryň her biriniň aýratyn ady bolup, olardan gündogar burçuna “**Rukni hajary-eswed**” ýa-da “**Rukni-şarky**”, günorta burçuna “**Rukni-**

**Ýemany**”, günbatar burçuna “**Rukni-Şamy**”, demirgazyk burçuna bolsa “**Rukni-Yraky**” diýilýär.

**Käbäniň gapysy we mültezem**

Käbäniň demirgazyk-gündogar diwarynda (Rukni hajary-eswed bilen Rukni-Yrakynyň arasynda) ýerden 2 m töweregi beýiklikde “Käbäniň gapysy” ýerleşýär. Bu diwaryň “Rukni hajary-eswed” bilen gapynyň arasyndaky bölümine “Mültezem” diýilýär. Makamy-Ybraýym bilen zemzem guýusy Käbäniň bu tarapynda (demirgazyk-gündogar diwarynyň garşy gabadynda) ýerleşýär.

**Käbe**

Leksik taýdan geometrik şekil bolan “kub” diýen manysny bildirýän **Käbe,** Mekgede Mesjidi-Haram diýilýän metjidiň ortasynda, takmynan, 13 m beýiklikdäki, 11-12 m ine eýe, daşdan gurlan dörtburç şekilli binadyr. Kuranda Käbe adyndan daşary (Mäide, 5/97); “el-Beýtul-Haram” (*hormat goýulýan öý*) (Mäide, 5/2); “el-Beýtul-Muharram” (*hormatlanylýan öý*) (Ybraýym, 14/37. Mäide, 5/2); “el-Beýtul-Atik” (*köne öý*) (Haj, 22/29, 33); “el-Beýtul-Magmur” (*bina edilen öý*) (Tur, 52/4); we “el-Beýt (*öý*) (Bakara, 2/125, 127) atlary bilen agzalyp geçilipdir. Käbe Beýtulla *(Allanyň öýi*) diýlip hem atlandyrylýar.

**Käbäniň bölümleri**

**Käbäniň:**

Gündogar burçuna “**Rukni hajary-eswed**”;

Günorta burçuna “**Rukni-Ýemany**”;

Günbatar burçuna “**Rukni-Şamy**”;

Demirgazyk burçuna “**Rukni-Yraky**” diýilýär.

Demirgazyk-günbatar tarapynda “**Hatym**” we “**Mizaby-Käbe**”,

Demirgazyk-gündogar diwarynda “**Käbäniň gapysy**”;

Demirgazyk-dündogar diwarynyň gabadynda “**Makamy Ybrahym**” we “**Zemzem guýusy**”;

Gündogar burçunda “**Hajary-eswed**” ýerleşdirilipdir.

Kuranda Käbäniň hezreti Ybraýym we hezreti Ysmaýyl (a.s.) tarapyndan gurlandygy habar berilýär (Bakara, 2/124-129).

Häzirki wagta çenli Käbäniň bir näçe gezek durky täzelenipdir. Käbäniň her ýyl haj bilen baglanyşykly aýatlar ýazylan gara ýüpekden tikilen örtügi täzelenýär.

**Kybla**

Leksik taýdan tarap, ugur manysyny bildirýän “**kybla**”, dini adalga hökmünde musulmanlaryň namazda ýüzlerini öwürýän ugry, ýagny Käbe manasyny bildirýär. Musulmanlaryň kyblasy Mekgedäki Käbedir. Käbäni görýänler üçin kybla Käbäniň gönümel özüdir. Käbäni görmeýänler üçin Käbäniň ýerleşýän tarapydyr. Käbäniň asmana tarap we dünýäniň gönümel merkezine seredýän ugry kybla diýlip kabul edilýär. Namazda Käbä tarap ýüzüňi öwürmeklige fykyh ylmynda “**istikbaly-kybla**” diýilýär.

**Keffarat**

Edilen jenaýatyň deregine tölenmek zerur bolan jerime diýmekligi bildirýär. Agyz bekleme, sadaka ýa-da gurbanlyk soýmak arkaly amala aşyrlyp bilner.

**Kuba metjidi**

Medineýi Münewwerä pyýada ýöräp gidilende bir sagat aradaşlykda ýerleşýän Kuba obasyndadyr. Hijret edilen wagtynda gönüden-göni Muhammet (s.a.) Pygamber tarapyndan gurdurylan we Kurany Kerimde “Takwalyk metjidi” diýlip atlandyrylan metjidiň ýerinde ýerleşýär. Muhammet (s.a.) Pygamber Medinedekä her şenbe güni şol metjidi zyýarat edip, onda namaz okapdyr.

**Makamy-Ybraýym**

Hezreti Ybraýymyň Käbäni bina edende üstüne çykmak üçin ulanan ýa-dahalky haja çagyranda uzagy görmek üçin ulanan daşyň ýerleşýän ýeri. Mümkin bolsa togap namazyny şol ýerde (Makamy Ybraýymyň yzynda) berjaý edilse sogaply bolýar.

**Mekgi**

Mekgede we mikatyň çäklerinde ýaşaýan musulmanlar.

**Menäsik**

Haj we umra bilen baglanyşykly iş we ybadatlardan her birine “nusuk” ýa-da “mensek” diýilýär. Bu adalganyň köplügi “menäsik” görnüşinde gabat gelýär. Haj we umra bilen baglanyşykly işler we ybadatlary aňladýar.

**Mesga**

Sapa bilen Merwäniň arasynda sagyý edilýän ýere “**mesga**” diýilýär.

**Mesjidi-Aksa**

Iýerusalim (Kudus) metjidi. Muňa “Beýtil-Makdis” hem diýilýär. Ýeriň ýüzünde Mesjidi-Haramdan soň gurlan ilkinji metjit hasaplanýar. Mesjidi-Harama bir aýlyk aradaşlykda ýerleşýändigi sebäpli “juda uzak metjit” manysynda “Mesjidi-Aksa” diýlip atlandyrylypdyr. Hezreti Musadan tä Hezreti Isanyň döwrüne çenli ýaşap geçen köp sanly pygamberiň ýaşan we wahyý alan ýeri hökmünde kabul edilýändigi sebäpli Muhammet Pygamberiň “mygraja” çykanda degip geçen mukaddes ýer hökmünde garalýar.

Pygamberimiziň hadyslarynyň birinde: “Mundan beýläk sogabyny umyt edip, namaz we ybadat etmek üçin şu üç metjitden daşary hiç bir metjide zyýarat etmek ýerlikli bolmaz. Olar “Mesjidi-Haram”, “Mesjidi-Nebiý” we “Mesjidi-Aksa” diýip belläpdir.

**Mesjidi-Haram**

Mekgäniň ortarasyndaky, Käbäniň duran ýerindäki metjit. Muňa “Haremi-şerif” hem diýilýär. “Haram” diýilmeginiň sebäbi oňa hormat we sylag etmekligiň wajyp hasaplanýandygy bilen baglanyşyklydyr. Oňa hormatsyzlyk, edepsizlik we sylagsyzlyk bilen çemeleşmek dürs kabul edilmeýär. Şol sebäpden Mekgä hem “Beldeýi-Haram” (Hormata mynasyp şäher) diýilýär. Pygamberimiziň hadyslarynyň birinde: “Metjidimde berjaý edilen namaz Mesjidi-Haramdan başga, beýleki metjitlerde okalan müň wagt namazdan sogaplydyr. Mesjidi-Haramda okalan bir wagt namaz hem özge metjitlerde berjaý edilen ýüz müň rekagatly namazdan sogaplydyr” diýip nygtapdyr.

**Mesjidi-Haýf**

Minada “Jemreýi-ulanyň” (uly şeýtanyň) günortasynda salnan metjit. Takmynan ýetmiş sany pygamberiň namaz okan ýeri hökmünde kabul edilýän Minada bu metjit, yslam taryhynda möhüm orny bolupdyr.

**Mesjidi-Nebiý**

Medineýi Münewwerede Muhammet Pygamberiň guburynyň ýerleşýän mkaddes metjitleriň biri. Muňa “Mesjidi-Sagadet” (bagtyýarlyk metjidi) hem diýilýär. Hut Muhammet Pygamberiň öz ýolbaşçylygynda gurlan, wagtyň geçmegi bilen dürli döwürlerde giňeldilipdir we durky gaýtadan täzelenipdir. Pygamberimiziň hadyslarynyň birinde: “Meniň şu (Medinedäki) metjidimde okalan bir wagt namaz, (Mekgedäki) “Mesjidi-Haramdan” beýleki metjitlerde berjaý edilen müň rekagatly namazdan (sogaby taýdan) has haýyrlydyr” diýip onuň ähmiýetini nygtapdyr.

**Mesjidi-Nemire**

Arafatyň çägine girýän ýerde, ýagny demirgazyk-günbatar tarapynda Urene jülgesiniň içinde salnan metjit. Ýöne Urene jülgesiniň çäklerine degişli ýerlerde wakfa etmeklik dürs däldir.

**Meşgary-Haram**

Müzdelifede, Kuzeh dagynyň depesindäki beýik ýeriň ady. Çür depesinde silindir görnüşinde “Mikada” diýilýän çyra bilen ýagtylandyrylan daş ýerleşdirilipdir. Müzdelifede edilýän wakfanyň Meşgary-Haramyň golaýynda berjaý edilmegi sünnetdir.

Mekgede Arafat bilen Minanyň arasynda, Müzdelifäniň çäginiň gutarýan ýerinde Kuzeh depesiniň töwerek-daşyna aýdylýar. Bu ýer hormatlanýan bolmaklygy we bu ýerde hajyň şygarlaryndan bolan bir gije ýatmak, wakfa etmek we namaz okap doga etmek ýaly ybadatlar edilýändigi sebäpli Meşgary-Haram diýlip atlandyrylypdyr. (Bakara, 2/198) Hezreti Pygamber (s.a.w.) bu ýerde säher wagtyna çenli bolup, doga edipdir. (Muslim. Haj, 148)

**Meşagyr**

Haj ybadatynyň atlaryndan ýene-de biri meşagyrdyr.

**Mährem**

Leksik manysy haram, haram etmek we haram edilen manylaryny bildirýän “**mährem**”, dini adalga hökmünde, umumy manyda, Allnyň haram eden, gadagan eden zatlaryna, hususy manyda bolsa öýlenmeklik hemişelik haram bolan kişilere aýdylýar**.**

**Mataf**

Käbäniň töwereginde togap edilýän ýere “mataf” diýilýär.

**Möwsim ýa-da döwür**

Hajyň berjaý edilýän wagtyna “Möwsüm” diýilýär. Zülhijjäniň başdaky on güni göz öňünde tutulýar.

**Mikat**

Gönümel haremiň çägine ýa-da Mekgä gelen afakylaryň yhramsyz geçmekleriniň gadagandygyny görkezýän ýerleri aňladýan adalga.

**Mina**

Müzdelife bilen Mekgäniň arasynda, Haremiň çäklerinde ýerleşýän ýeriň ady. Uly, aralyk we kiçi jemreler şol ýerde ýerleşýär. Baýram günleri “şeýtan daşlama” diýilýän ybadat, ýagny “remýi jimar” şol ýerde berjaý edilýär. Haj bilen baglanyşykly gurbanlyk mallar hem aglaba ýagdaýda şol ýerde soýulýar.

**Mizaby-Käbe (altyndan guýlup ýasalan ternaw)**

Käbäniň üstüne ýagýan ýagmy suwunyň daşary akmagyna hyzmat edýän we altyndan guýlup ýasalan ternaw. Hatymyň gabadyndaky Käbe diwaryň ýokarsynda we binanyň ortarasynda ýerleşýän bölegi.

**Muhrim**

Yhrama giren kişä, yhram lybasyny geýýän wagtynda “muhrim” diýilýär.

**Multezem**

Hajary-eswediň ýerleşýän burçy bilen Käbäniň gapysynyň arasyndaky bölege aýdylýar.

**Muhassar jülgesi**

Mina bilen Müzdelifäni bir-birinden bölüp aýyrýan we hajylaryň Mina gidenlerinde durman geçmeli ýerlerden biri. Bu ýerde ashaby-filiň (Käbäni ýykmaga gelen Ýemen hökümdary Ebrehäniň goşunynyň) heläkçilige uçran ýeridir.

**Müzdelife**

Arafat bilen Minanyň arasynda Harem çäklerinde ýerleşýän ýeriň ady. Müzdelifede wakfasyny berjaý etmek wajypdyr. “**Muhassir jülgesinden**” daşary,

Müzdelifeniň ähli ýerinde wakfa edilip bilner. “**Meşgary-Haramyň**” golaýynda berjaý etmek bolsa sünnetdir.

Öňe geçmek we ýakynlaşmak manysyny bildirýän “izdilaf” işliginden ýasalan “**Müzdelife**” Arafat bilen Minanyň arasynda Harem çäklerinde bir ýeriň ady. Mina bilen Müzdelifäniň arasynda “**Muhassyr jülgesi**” Müzdelifäniň çäklerinde “**Kuzeh**” dagynyň üstünde “**Meşgary-Haram**” adynda bir depe hem bar.

Agşam bilen ýassy namazy jem edilip okalýandygy üçin Müzdelife çäklerine “jem” diýlip atlandyrylýar. (Kurtuby, II, 421 s. Ibn Kudama, V, 283 s.).

**Nusuk:** togap, sagyý, wakfa, şeýtan daşlamak, gurbanlyk soýmak, yhram lybasyny geýmek ýaly haja degişli amallara aýdylýar.

**Näfile (nepil):** parz we wajyp ybadatlardan daşary sünnetler bilen bir hatarda berjaý edilýän goşmaça ybadatlaryň ähli görnüşi.

**Niýet**

Niýetiň leksik manysy: bir zada ýürekden berilmekden, ymtylmakdan we ýönelmekden ybadatdyr. Fykyh ylmynda bolsa: Allanyň razyçylygyny gazanmak maksady bilen ylahy emri ýerine ýetirmek üçin ýürekden ýönelmek diýmekligi aňladýar.

**Rawzaýy-mutahhara**

Mesjidi-Nebiýde Muhammet Pygamberiň gubury bilen minberiň arasyndaky bölüm. 10m ine, 20m uzynlyga eýe 200 inedördül meýdanly we mukaddes kabul edilýän ýerleriň biri. Pgamberimiziň hadyslarynyň birinde: “Meniň öýüm bilen minberimiň arasy jennet bossanlaryndan bir bossandyr” diýip nygtapdyr. Halk arasynda Muhammet Pygamberiň guburyna “Rawzaýy Mutahhara” diýlip aýdylýar.

**Remel**

Erkekleriň togabyň başdaky üç şawtynda, gysga ädimler bilen ýorgalap we eginlerini gaýşardyp hem-de haýdap, dogumly ýöremekleridir. Yz ýanyndan sagyý ediljek togaplarda “remel” etmeklik sünnetdir. Emma sagyý edilmejek togaplarda remel etmek zerur däldir.

**Remýi-jimar (Şeýtan daşlamak)**

Minada “Jemre” diýlip atlandyrylýan daş üýşmegine owunjajyk daş zyňmak diýmekligi aňladýar. Hajda baýram günlerinde, Minada “Uly, aralyk we kiçi jemre” diýlip atlandyrylýan jemi üç jemrä usulyna laýyklykda owunjajyk “7” sany daş zyňmak wajypdyr.

Leksik taýdan “**remiý**” zyňmak, ýazgarmak we ymtylmak; “**jimar**” bolsa çagyl daşlary we oduň gory, gor bölejigi diýmekligi bildirýär. “**Remýi-jimar**” bolsa daş zyňmaklygy aňladýar. Dini adalga hökmünde haj ybadatyny berjaý edýänler tarapyndan gurbanlyk baýramynyň günlerinde Minada - halkyň arasynda şeytan diýlip atlandyrylýan ýerlere, usulyna laýyklykda owunjajyk daşlaryň zyňylmagyna aýdylýar.

**Rida**

Teniň bilden ýokarky bölegini ýapmak üçin polotensa we şoňa meňzeş lybasa “rida” diýilýär.

Umra ýa-da hajy berjaý etmäge niýet eden kişiniň yhrama girmek üçin adaty we gündelik egin-eşiklerini çykaryp, bürenmek üçin ulanylýan iki bölekden ybarat bolan polotensa görnüşli ýapynjadyr. Kelleden başga bedeniň bilden ýokarky bölegini ýapmaga hyzmat edýän bölegine aýdylýar. Bilden aşagy bölegini ýapmaga hyzmat edýän bölegine bolsa “**izar**” diýilýär.

**Rukun**

Leksik taýdan burç we bir zadyň asly manysyny bildirýän “**rukun**” haj adalgasy hökmünde haj we umra ybadatyny düzýän we etmek dürs hasaplanmaýan, umra ýa-da hajyň bes edilmegine getirýän esasy menäsik diýmekligi aňladýar. Galyberse-de Käbäniň her bir burçuna hem “**rukun**” diýilýär.

**Sagyý**

Sapa bilen Merwäniň arasynda batly ädimler bilen gidip gelmekdir. Sapadan Merwä “4” gidiş, Merweden Sapa “3” gaýdyş görnüşinde jemi “7” şawtdan ybarat bolan ýöriş. Togap edilenden soň sagýy berjaý etmek hökman däldir. Haj we umrany berjaý etmek üçin diňe bir gezek sagyý edilýär.

Leksik taýdan çalyşmak, synanyşmak, işläp gazanmak, gaýratly bolmak, maksat edinmek, ylgamak, ýorgalamak ýaly manylary bildirýän “**sagyý**” dini adalga hökmünde haj we umra berjaý edilen wagtynda Käbäniň gündogaryndaky Safa we Merwe diýlip atlandyrylýan iki sany depäniň arasynda, Safadan başlap, Merwede tamamlamak şerti bilen ýedi ýola gidip gelmekligi aňladýar.

**Safa we Merwe**

Mesjidi Haramyň gündogarynda takmynan 350 m aradaşlyga eýe iki sany depe bolup, günortasyndaka Sapa, demirgazygyndaka bosa Merwe diýlip atlandyrylýar. Sagý bu iki depäniň arasynda edilýär.

**Safa depesi**

Sagýyň başlaýan depesi. Sagýyň berjaý edilýän iki sany depäniň birinjisi.

**Salawat**

Pygamberimiz üçin okalýan dogalar. “Allahumme salli we Allahumme bärik dogalary. “Allahumme salli ala seýýidinä Muhammedin we ala äli seýýidinä Muhammed” diýmeklik.

**Şebekeýi sagadat**

Hüjreýi sagadatyň daşky diwaryndaky ýerden Mesjidi Nebiýniň üçegine çenli örülen demir gözenek.

**Şawt**

Tawafta: Hajary-Eswetden başlap, gaýtadan şol bir ýere gelýänçäňe çenli Käbäniň töwerek-daşyndan bir gezek aýlanyp çykmakdyr. “7” şawt bir togap kabul edilýär.

Sagyý edilende: Sapadan Merwä çenli gidiş we Merweden Sapa gaýdyp gelmekden ybarat bolan ýörişiň her birine “şawt” diýilýär.

Leksik taýdan aýlaw, bir aýlawlyk ylgaw, ýir işiň bir bölegi, maksat, aralyk ýaly manylary bildirýän “**şawt**” dini adalga hökmünde togaba “**Hajary-eswediň**” gabadyndan başlap, “**Hatymyň**” daşy bilen Käbäniň tşwereginden bir gezek aýlanyp çykmagy; sagýda bolsa “**Safa**” bilen “**Merwaniň**” arasyndaky her bir gidişi ýa-da gelişi aňladýar.

**Tatawwug**

Parz we wajyp däldigine garamazdan artyk sogap gazanmak üçin nepil deregine edilýän ybadatlar “tatawwug” ýa-da “nepil” diýlip atlandyrylýar.

**Tahallul**

Leksik taýdan haram (gadagan) edilen zatlaryň halal edilmegi ýa-da bolmagy manysyny bildirýän “**tahallul**”, yhram gadagançylyklarynyň bes edilmegi, yhramdan çykma diýmekligi bildirýär. Iki tahallul bardyr. Gurbanlyk baýramynyň birinji güni saç aldyrylandan soň “**birinji tahallul**” gelip ýetýär. Bu ýagdaýdaky hajylar jyns gatnaşygyndan daşary ähli yhram gadagançylyklary togtadylýar. Zyýarat togabyndan soň “**ikinji tahallul**” gelip ýetýär. Bu ýagdaýdaky hajylar üçin jyns gatnaşygy gadagançylygy aradan aýrylýar.

**Togap**

Hajary-Eswediň burçundan başlap, Käbäniň töwerek-daşyndan usulyna görä ýedi gezek aýlanyp-çykmakdyr. Aýlawlardan her birine “şawt” diýilýär.

**Togap namazy**

Isle parz, isle wajyp, isle sünnet ýa-da nepil bolsun ähli togaplardan soň iki rekagat namaz okamak wajypdyr. Ýöne hajyň ýa-da togabyň wajyby däldir, ýagny witir namazy ýaly däl-de, özbaşdak ýerine ýetirilýän wajypdyr. Şol sebäpden ýerine ýetirmezlik jenaýat hasaplanmaýar we maddy jeza tölemek zerurlygy ýüze çykmaýar.

Eger mekruh hasaplanýan wagt däl bolsa togap tamamlanan badyna ara wagt salman dessine berjaý etmek sogaplydyr. Has soň, hatda ýurduňa dolanyp baraňdan soň berjaý edilende wajyp ýerine ýetýändir. Ýöne degerli sebäp görkezmän gijä goýmak mekruh hasaplanýar.

Togap namazynyň “Makamy-Ybraýymyň” yz tarapynda berjaý edilmegi mustahapdyr. Ol ýerde mümkin bolmasa, gapdalyndaky Hijrde, ol taýda-da amala aşyryp bolmasa Ternawyň gabadynda ýa-da Hijriň islendik ýerinde, juda bolmadyk halatynda bolsa Haremi-şerifiň töweregindäki amatly ýerleriň birinde berjaý edilip bilner. Bu ýerleriň hiç birinde okap bolmasa, Haremiň çägine girýän islendik ýerde hem okap bolar. Haremiň çäginden daşarda okamak bilen wajyp berjaý bolýan-da bolsa, sogaby we pazylaty az bolýar.

Yhram namazyndaky ýaly bu namazyň hem ilkinji rekagatynda Fatihadan soň “Käfirun”, ikinji rekagatynda Fatihadan soň “Yhlas” sürelerini okamak sogaplydyr.

**Togabyň görnüşleri**

**Kudum togaby**

Mekgä geliş togaby diýmekliňi aňladýar. Ifrat ýa-da kyran hajy edýän afakylar üçin sünnetdir. Ýöne umra ýa-da temettug hajy edýänler bilen mikatyň çäklerinde ýaşaýanlar kudum togabyny etmeýärler.

**Zyýarat togaby**

Muňa “ifaza togaby” hem diýilýär. Hajda parz kabul edilýän togapdyr. Arafat wakfasyndan soň berjaý edilýär.

**Wada (hoşlaşyk) togaby:** “**Sader togaby**” hem diýilýär. Mikatyň çäkleriniň daşyndan gelen hajylaryň zyýarat togabyndan soň Mekgeden gidenlerinde bir gezek edýän togaby.

**Togabyň görnüşleri**

Togabyň üç görnüşi bolýar. Olaryň birinjisi “nezir”, ikinjisi “tahyýýatul-mesjit”, üçünjisi bolsa we “tatawwug” diýlip atlandyrylýar.

**Umra togaby**

Diňe umrany berjaý etmek maksady bilen Mekgä gelenler bilen temettug ýa-da kyran hajyny berjaý edýänleriň Mekgä gelenlerinde ilkinji bolup edýän togaby. Bu togapdan soň umranyň sagýy edilýändigi sebäpli, yzdyba we ilkinji üç şawtda remel hem berjaý edilýär.

**Nezir (aýdan-diýenleriň üçin edilýän) togaby**

Haýsydyr bir sebäp bilen togap etmeklige wada beren kişiniň aýdan-diýenlerini ýerine ýetirmekligi wajypdyr. Togap üçin belli bir wagt kesgitlän bolsa kesgitlän wagtynda; anyklanmadyk bolsa islän wagtynda edip biler.

**Tahyýýetul-mesjit togaby**

Tahyýýetul-mesjit namazynyň deregine Mesjidi-Harama islendik wagtda gidilse onuň hormatyna we metjide salam bermek maksady bilen edilýän nepil

togap. Başga togap borjy bolmaýanlara etmek mustahapdyr. Başga niýet bilen togap edilen ýagdaýynda-da şol togabyň ýerine geçýär.

**Nepil (tawawwug) togaby**

Mekgäniň çäginde bolan wagtyň haj bilen baglanyşykda berjaý edilmeli togaplardan daşary pusat bolanda islege görä berjaý edilýän togap. Afakylaryň nepil togabyny etmekleri Mesjidi-Haramda nepil namazyny okamaklaryndan has sogaplydyr. Haj döwründen daşarky wagtlarda mekkeliler üçin hem hökümi birdir.

Beýleki ybadatlarda bolşy ýaly niyet edilip berjaý edilmäge başlanan nepil togabyny doly tamamlamak wajpdyr. Haj bilen baglanyşykly togaplar kudum, zyýarat we wada diýlip atlandyrylýan togaplardan ybaratdyr.

**Tawafy kudum**

Mekkeýi mükerremä ýarlanda, berjaý edilýän ilkinji togap. Afakylar (Mekgäniň daşyndan gelýänler) üçin sünnetdir.

**Tawafy näfile**

Mekkeýi mükerremedäkileriň wagtal-wagtal berjaý edýän nepil togaby.

**Tawafy sadr:** hajyň berjaý edilýän wagtynda jemreler daşlanyp bolnandan soňra Minadan Mekgä gelnende berjaý edilýän togap. Tawafy wedag hem diýilýär. Haj parzy şunlukda tamam bolýar.

**Tawafy umra**

Umra niýet edýän kişiniň berjaý edýän togaby.

**Tawafy wedag**

Hoşlaşyk togaby diýmekligi bildirýär. Bu togap başgaça tawafy-sadr diýlip atlandyrylýar.

**Tawafy zyýarat**

Arafata çykyp geleniňden soňra, gurbanlyk baýramynyň günlerinde berjaý edilýän togap. Hajyň parzy diýlip kabul edilýän togap bu togapdyr. Tawafy ifada diýlip hem atlandyrylýar. Yhramdan çykylandan soň ýuwunyp-ardynyp arassalanaňdan soňra berjaý etmeklik has sogaplydyr.

**Tawaful-ifada**

Tawafy zyýarat bilen manydaşdyr. Hajyň parzy diýlip kabul edilýän togapdyr.

**Tahallul**

Yhramdan çykmak, ýagny yhram gadagançylyklarynyň tamamlanandygyny bildirýär. Haj we umra üçin yhrama giren kişi, bellenen düzgünleri (menäsikleri) ýerine ýetirenden soň saçyny gysgaldyp, yhramdan çykýar. Kesgitlenen düzgünler (menäsik) tamamlanmasa saç aldyrmak bilen yhramdan çykyp bolmaýar, menäsik tamamlanandan soň eger saç aldyrylmasa yhramdan çykyldy diýlip kabul edilmeýär.

**Telbiýe:**

لبيك اللهم لبيك، لبيك لاشريك لك لبيك، إن الحمد والنعمة لك والملك لاشريك لك

**Tekbir:**

الله اكبر الله اكبر لا اله الا الله والله اكبر الله اكبر ولله الحمد

**Tesbih:**

سبحان الله والحمد لله ولا اله الا الله والله اكبر ولا حول ولاقوة الا بالله العلى العظيم

**Tehlil:**

لا اله الا الله وحده لاشريكله له الملك وله الحمد يحيى ويميت وهو على كل شيء قدير

**Salawat:**

اللهم صلى على سيدنا محمد النبى الامي و على اله وصحبه وسلم

**Temjit dogasy:**

لا حول ولا قوة الا بالله العلى العظيم

**Tehlil**

“Lä ilähe illallahu wahdehu lä şerike leh, lehul mulku we lehul-hamdu we huwe ala kulli şeýin kadyr” diýip doga okamak.

“Alladan başga gulluk ediljek hiç hili ylah ýokdur. Ýeke-täkdir, deňdeşi we şärigi ýokdur. Mülk Onuň, hamt hem Onuňkydyr. Ol hemme zada kadyrdyr” diýmekdir.

**Tekbir (teşrik tekbiri)**

“Allahu ekber, Allahu ekber, Lä ilähe illallahu wallahu ekber, Allahu ekber we lillähil-hamt” diýip doga okamak.

“Alla beýikdir, Alla beýikdir. Alladan başga gulluk ediljek hiç hili ylah ýokdur. Alla beýikdir, Alla beýikdir. Hamt Oňa mahsusdyr” diýip aýtmak.

**Telbiýe**

“Lebbeýk, Allahumme lebbeýk, lebbeýke lä şerike leke lebbeýk, innel-hamde wennygmata leke wel-mulke, lä şerike lek” diýip doga okamak.

“Perwerdigärim, çakylygyňa sözüm we durkum bilen öwran-öwran jogap gaýtardym, emriňe boýun egdim. Perwerdigärim seniň çakylygyňa jogap gaýtarmak boýnumyň borjudyr. Seniň deňiň we şärigiň ýokdur. Perwerdigärim, ähli durkum bilen saňa berildim. Hamt seniňki, nygmat seniňki, mülk hem seniňki. Bularyň hiç haýsysynda deňiň we şärigiň ýokdur, barysy seniňkidir” diýmekdir.

Telbiýe sesiňe bat berip aýdylýar; aýallar telbiýe aýdanlarynda hem, beýleki dogalary we zikirleri okanlarynda hem belent ses bilen aýtmaly däldirler. Telbiýe yhramly ýagdaýdakaň, aýak üstünde durkaň, otyrkaň, ýöräp barýarkaň, ulagda barýarkaň, mahlasy islendik ýagdaýda okalyp bilner. Aýratynam wagt, ýer we beýleki ýagdaýlaryňda täzelik we üýtgeşme bolan mahaly; ýokary çykaňda, aşak düşeňde, kerwene gabat gelnende, namazlardan soň, säher wagtlarynda, gije, gündüz garaz her pursatda okalmalydyr.

Telbiýe aýdylan her gezeginde üç gezek gaýtalamak, yzyndan tekbir, tehlil we salawat okumak we Hudaýa doga etmek mustahapdyr.

Telbiýe hajda Zülhijjäniň 10-njy gününde (baýramyň birinji gününde) Akabe Jemresine daş zyňmaga başlananda; umrada bolsa umra togabyna girişilende tamamlanýar, şeýlelikde telbiýe aýtmalyk doly gutarýar.

Telbiýe okalýan wagtynda salam berlende oňa jogap gaýtarmak dürs hasaplanýar; başga birine salam bermek bolsa mekruh diýlip kabul edilýär.

**Terwiýe**

Leksik taýdan suwa gandyrmak manysyny bildirýän terwiýe zülhijje aýynyň 8-nji güni, ýagny gurbanlyk baýramynyň öňündäki (arafa güni) günüň öňüsyrasyna aýdylýar.

**Temettug**

Leksik taýdan peýdalanmak manysyny bildirýär. Şol bir ýylyň haj aýýlarynda öninçä umrany berjaý edip, yhramdan çykylandan soňra ýaňadandan yhrama girip haj berjaý etmeklige “**temettug**” diýilýär.

**Teýämun**

Togaby Käbäniň sag tarapyndan başlap berjaý etmekligi aňladýar.

**Udhiýe**

Gurbanlyk baýramynda bellenen şertleri doly ýerine ýetirýän kişileriň hökmany ýagdaýda soýmaly we wajyp hökümindäki gurbanlyk mala “uhdiýe” diýilýär.

**Umra**

Kesgitlenen we bellenen wagt bilen baglanyşykly bolmaýan, ýöne Käbäni usulyna laýyklykda zyýarat edip, berjaý etmeklik zerur bolan düzgünleri (menäsikleri) ýerine ýetirmekden ybarat bolan haj ybadatydyr.

Leksik taýdan zyýarat etmek, uzyn ömürli bolmak, öýi bina etmek, bir ýere ýerleşmek, Alla gulluk etmek, goramak we mal-mülki köp bolmak manysyndaky “a-m-r” işliginden ýasalan “**umra**” haj adalgasy hökmünde bellenen tertipde ýöne wagt kesgitlemezden yhrama girip, togap we sagý edeniňden soň saç aldyryp, yhramdan çykylyp berjaý edilýän ybadata aýdylýar.

Umra yhram lybasyny geýip, togap we sagyý edilenden soňra saç aldyryp, yhramdan çykmak diýlip kesgitlenýär. Hanapy we mäliki mezhebine görä ömrüňde bir gezek umra berjaý etmek sünnetdir. Niýet edilmeli we telbiýe dogasy okalyp amala aşyrylmaly.

Umranyň wagty: Umrany berjaý etmegiň bellenen we kesgitlenen wagty ýokdur. Ramazan aýynda berjaý etmeklik has sogaply we mendup hasaplanýar. Ýöne arafa gününiň irdeni baýramyň dördünji gününiň agşamyna çenli berjaý etmeklik mekruh hasaplanýar.

Bellik: Ýurdumyzdan umra gidýänler Tengym diýilýän ýerde yhram lybasyny geýip bilýärler. Bu gün bu ýerde hezreti Äşäniň adyny göterýän metjit salnypdyr.

Umrada şu zatlary etmek bolmaýar:

1. Arafatda wakfa berjaý edilmeýär;

2. Müzdelifede wakfa berjaý edilmeýär;

3. Remýi jimar, ýagny şeýtany daşlamak bolmaýar;

4. Gurbanlyk üçin niýetläp mal soýulmaýar.

**Urene jülgesi**

Urene jülgesi Arafatyň çäklerindäki jülgeleriň biridir. Emma Arafat wakfasy bu ýerde berjaý edilmeýär. Arafa güni Arafatyň Urene jülgesi diýilýän ýerinden başga islendik ýerinde jemgy takdym bilen (iki wagtyň namazy öýle namazynyň wagtynda jemlenip), ýagny öýle we ikindi namazlaryndan soňra wakfa durmak hajyň parzlaryndandyr.

**Wakfa (wukuf)**

Kesgitlenen ýerde we anyk wagtda bolmak ýa-da durmak diýmekligi aňladýar. Hajda Arafat we Müzdelife diýilýän iki ýerde wakfa edilýär. Bulardan "Arafat wakfasy" hajyň rukni bolup, ony berjaý etmek parzdyr. "Müzdelife wakfasy" bolsa wajypdyr.

**Yzdyba**

Ridanyň bir ujuny sag goltugyň aşagyndan geçirip, çep egniň üstüne atmak, şeýlelikde sag egin we goly yhram lybasynyň daşyna çykarmakdyr. Remeliň berjaý edilmeli togaplarynyň ähli şawtlarynda "yzdyba" etmeklik sünnetdir. Togap tamamlananda egni ýapmaly; togap namazy egniň ýapyk ýagdaýda berjaý edilmelidir. Remel edilýän togaplardan daşary ýagdaýlarda yzdyba etmek zerurçylygy ýokdur.

Leksik taýdan bir zady goltugyň astyna sokmak diýmekligi bildirýän "**yzdyba**" yz ýanyndan sagyý ediljek togaplarda erkekleriň eginlerindäki "**ridanyň**" bir ujuny sag goltugyň astyndan geçirip, sol egniň üstünden geçirip, sag egniňi we sag goluňy açmak diýmekligi aňladýar. Yzyndan sagyý edilmeýän togaplarda bolsa "**yzdyba**" edilmeýär.

**Yhram**

Haj we umra niýet edip, beýleki günlerde halal bolan käbir amallardyr hereketleriň, hajylara kesgitlenen wagtyň dowamynda haram edilendigini bildirýär. Şol sanda erkekleriň bürenip geýýän “rida” we “izar” diýilýän iki bölekden ybarat bolan lybasyna halk arasynda “yhram” diýilýär. Yhram niýet etmek we telbiýe aýtmak arkaly amala aşýar.

**Yhram**

Haj ýa-da umrany berjaý etmäge niýet eden kişilere beýleki adaty wagtlarda halal bolan käbir amallardyr endikleriň hajy berjaý etmäge niýet edilenden soň bu ybadat tamamlanýança çenli gadagan edilmegidir.

**Erkek adamlaryň yhram lybasy**

Izar we rida diýlip atlandyrylýan, ak reňkli bolmagy has ýerlikli hasaplanýan, belli bir fasonda biçilip dikilmeýän, bir bölegi bile dolanýan, beýleki bölegi bolsa eginden aşaklygyna sallanyp geýilýän we endamy örtmek üçin ulanylýan iki bölekden durýan matadan lybas.

**Zenanlaryň yhram lybasy**

Ýüz we ellerden daşynda bedeni doly örtýän, örtünmä gabat gelýän we bezegli bolmaýan lybas.

**Yhram namazy**

Yhrama girmezden öň iki rekagat namaz okamak sünnetdir. Bu namazyň birinji rekagatynda “Käfirun”, ikinji rekagatynda bolsa “Yhlas” sürelerini okamak sogapdyr.

**Yhramyň gadagançylyklary**

Yhramly wagtyň berjaý edilmeli zatlar ýerine ýetirilmedik halatynda jerime tölemklige sezewar edýän amallar we hereketlerdir. (Mysal üçin dyrnak almak, gündelik geýilýän egin-eşikleri geýmek ýaly).

**Yhsar**

Haj ýa-da umra üçin yhrama giren kişiniň dürli kynçylyklar zerarly päsgelçilige uçramagy ýa-da hassalyk ýaly anyk sebäp bilen baglanyşykda haj we umrany berjaý edip bilmän yhramdan çykmaga mejbur bolmagydyr.

Leksik taýdan päsgellemek, aradan aýyrmak, böwet bolmak we ejiz bolmak manylaryny aňladýan “**ihsar**”, haj adalgasy hökmünde haj ýa-da umra ybadatyny berjaý etmek maksady bilen yhrama gireňden soň haj we umranyň tamamlanmagyna päsgelçiligiň ýüze çykmagy; islendik sebäbe görä togap we wakfany berjaý etmek mümkinçiligiň aradan aýrylmagyny beýan edýär.

**Zemzem**

Käbäniň gündogarynda ýerleşýän, Hudaýtagalanyň Hezreti Hajar bilen ogly Hezreti Ysmaýyla salgy beren suw çeşmesiniň ýerinde gazylan guýydan çykýan suw bolup, ýeriň ýüzündäki suw çeşmeleriniň saglyga ýaramlylaryň iň gowularyndandyr. Suwsyzlygy gandyrmak üçin içilýän zemzem suwuny täret gylmak we gusul almak maksady bilen hem ulanmak bolýar. Ýöne istinjada nejasatdan arassalanmak üçin ulanylmagy mekruh hasaplanypdyr.

Hajylar bu suwdan öz ýurtlaryna alyp gitýärler we teperlik ýa-da em maksady bilen myhmanlara hödür-kerem edýärler. Muhammet Pygamber “Zemzem haýsy maksat bilen içilse şol maksat hasyl bolýandyr” diýip nygtapdyr. Şol sebäpden kyýamatda, hasap gününde suwsamazlyk üçin dileg we niýet edilip içilmesi has ýerlikli hasaplanýar.

Aýratynam hoşlaşyk togabyndan soň Beýtullanyň ýanynda aýak üstünde durup içmeli. Käbä seredip teşmeligi gandyrmak üçin başyňa we teniň dürli ýerlerine guýmaklyk bolsa sünnetdir.

Zemzem suwy içilende: “Allahumme inni eseluke ilmen nafigan we ryzkan wasihan we şifaen min kulli dain we sekam”. “Eý, Allam! Senden peýdaly ylym, kän-kän rysgal we her bir syrkawlyk üçin şypa dileýärin” diýip doga edilmeli.

**Zyýarat**

Görmäge, görme-görşe gitmek diýen manyny bildirýär. Bu ýerde görme-görüşiň esasy maksady yhramly ýagdaýda togap, sagý we wakfa ýaly düzgünleri (menäsikleri) usulyna laýyklykda ýerine ýetirmekdir. Zyýarat kesgitlenen wagtda we Arafat wakfasy bilen bilelikde amala aşyrylsa “haj”, islendik wagtda wakfasyz ýagdaýda berjaý edilse “umra” diýlip atlandyrylýar. Haja “hajjy-ekber”, umra bolsa “hajjy-asgar” diýilýär. Arafa güni anna gününe gabat gelýän haja “hajjy-

ekber” diýmeklik bolsa ýalňyşdyr. Ýöne arafa güni anna gününe gabat gelýän haj has pazylatlydyr.

Bu bölüm Irfan Ýüjeliň “Haj Rehberi” (Türkiýe Diýanet Wakfy Ýaýynlary) atly kitabyndan peýdalanylyp taýýarlanyldy.

Türkmen dilinde taýýarlan: Öwezmuhammet Abdyllaýew